

Heri taifa ambalo Bwana ni Mungu wao; na watu aliowachagua kuwa urithi wake mwenyewe. ZABURI 33:12

KUNA KWELI NNE AMBAZO TUNAHITAJI KUELEWA KIKAMILIFU:

# 1 MUNGU ANAKUPENDA.

MUNGU ANATAKA UWE NA UZIMA WA MILELE PAMOJA NAYE MBINGUNI.
Kwa maana jinsi hii Mungu aliupenda ulimwengu, hata akamtoa Mwanawe pekee, ili kila mtu amwaminiye asipotee, bali awe na uzima wa milele. YOHANA 3:16

MUNGU ANATAKA UWE NA MAISHA TELE NA YENYE MAANA.
Mwivi haji ila aibe na kuchinja na kuharibu; mimi nalikuja ili wawe na uzima, kisha wawe nao tele. YOHANA 10:10

HATA HIVYO, WATU WENGI HAWAPATI MAISHA YENYE MAANA NA HAWANA UHAKIKA WA UZIMA WA MILELE KWA SABABU...

# 2 MWANADAMU NI MWENYE DHAMBI KWA ASILI. KWA HIYO AMETENGWA NA MUNGU.

SISI SOTE NI WENYE DHAMBI.
Kwa sababu wote wamefanya dhambi, na kupungukiwa na utukufu wa Mungu; WARUMI 3:23

ADHABU YA DHAMBI NI MAUTI.
Kwa maana mshahara wa dhambi ni mauti... WARUMI 6:23

KUNA AINA MBILI ZA KIFO ZINAZOTAJWA KATIKA BIBLIA:

- KIFO CHA MWILI

Na kama vile watu wanavyowekewa kufa mara moja, na baada ya kufa hukumu; WAEBRANIA 9:27

- KIFO CHA KIROHO AU KUTENGWA NA MUNGU MILELE

Bali waoga, na wasioamini, na wachukizao, na wauaji, na wazinzi, na wachawi, na hao waabuduo sanamu, na waongo wote, sehemu yao ni katika lile ziwa liwakalo moto na kiberiti. Hii ndiyo mauti ya pili. UFUNUO WA YOHANA 21:8

IKIWA MWANADAMU AMETENGANISHWA NA MUNGU KWA SABABU YA DHAMBI YAKE, NI NINI SULUHU YA TATIZO HILI?

MARA NYINGI TUNAFIKIRIA HAYA KAMA SULUHISHO:

## DINI, MATENDO MEMA, MAADILI

HATA HIVYO, KUNA SULUHISHO MOJA TU LINALOTOLEWA NA MUNGU.

# 3 YESU KRISTO NDIYE NJIA PEKEE YA KWENDA MBINGUNI.

HIVI NDIVYO MUNGU ALIVYOSEMA.
Yesu akamwambia, Mimi ndimi njia, na kweli, na uzima; mtu haji kwa Baba, ila kwa njia ya mimi. YOHANA 14:6

YESU KRISTO ALILIPA KIKAMILIFU ADHABU YA DHAMBI ZAKO.
Kwa maana Kristo naye aliteswa mara moja kwa ajili ya dhambi, mwenye haki kwa ajili yao wasio haki, ili atulete kwa Mungu; mwili wake akauawa, bali roho yake akahuishwa, 1 PETRO 3:18

MUNGU ANAYO AHADI YA UZIMA WA MILELE.
Amwaminiye Mwana yuna uzima wa milele; asiyemwamini Mwana hataona uzima, bali ghadhabu ya Mungu inamkalia. YOHANA 3:36

HATA HIVYO, HAITOSHI TU KUJUA KILE AMBACHO YESU KRISTO AMETUFANYIA.

# 4 NI LAZIMA TUWEKE IMANI YETU KATIKA BWANA YESU KRISTO KWA AJILI YA WOKOVU WETU.

WOKOVU WETU UNAWEZEKANA KWA NEEMA YA MUNGU KUPITIA IMANI KATIKA YESU KRISTO.
Kwa maana mmeokolewa kwa neema, kwa njia ya imani; ambayo hiyo haikutokana na nafsi zenu, ni kipawa cha Mungu; wala si kwa matendo, mtu awaye yote asije akajisifu. WAEFESO 2:8-9

## SEMA SALA HII KWA MUNGU KWA IMANI:

BWANA YESU, ASANTE SANA KWA UPENDO WAKO MKUU KWANGU. NINAKIRI KWAMBA MIMI NI MWENYE DHAMBI NA NINAOMBA MSAMAHA. ASANTE KWA KUFA MSALABANI ILI KULIPA ADHABU YA DHAMBI ZANGU. NINAAMINI KATIKA KUFUFUKA KWAKO KUTOKA KWA WAFU. KUANZIA SASA NA KUENDELEA, NAKUAMINI WEWE KAMA BWANA NA MWOKOZI WANGU. NINAKUBALI ZAWADI YAKO YA UZIMA WA MILELE NA NINAYAKABIDHI MAISHA YANGU KWAKO. NISAIDIE KUTII AMRI ZAKO NA KUWA MWEMA MACHONI PAKO. AMINA.

## IKIWA UNAMWAMINI YESU KRISTO, YAFUATAYO YAMETOKEA KWAKO:

▪ UNA UZIMA WA MILELE NA MUNGU.
Kwa kuwa mapenzi yake Baba yangu ni haya, ya kwamba kila amtazamaye Mwana na kumwamini yeye, awe na uzima wa milele; nami nitamfufua siku ya mwisho. YOHANA 6:40

▪ DHAMBI ZAKO ZOTE ZIMESAMEHEWA. ( ZAMANI, SASA, ZIJAZO)
Naye alituokoa katika nguvu za giza, akatuhamisha na kutuingiza katika ufalme wa Mwana wa pendo lake; ambaye katika yeye tuna ukombozi, yaani, msamaha wa dhambi; WAKOLOSAI 1:13-14

▪ WEWE NI KIUMBE KIPYA KABISA MACHONI PA MUNGU.
HUU NI MWANZO WA MAISHA YAKO MAPYA.
Hata imekuwa, mtu akiwa ndani ya Kristo amekuwa kiumbe kipya;
ya kale yamepita tazama! Yamekuwa mapya. 2 WAKORINTHO 5:17

▪ SASA WEWE NI MTOTO WA MUNGU.
Bali wote waliompokea aliwapa uwezo wa kufanyika watoto wa Mungu, ndio wale waliaminio jina lake; YOHANA 1:12

## KUFANYA MATENDO MEMA SI NJIA YA WOKOVU, BALI NI USHAHIDI WA WOKOVU WETU.

Kwa maana mmeokolewa kwa neema, kwa njia ya imani; ambayo hiyo haikutokana na nafsi zenu, ni kipawa cha Mungu; wala si kwa matendo, mtu awaye yote asije akajisifu. WAEFESO 2:8-9